أو ما ملكتم مفاتحه أو صديقكم ليس عليكم جناح أن تأكلوا جميعاً أو أشتاتاً }
سورة النور الآية 61

“(Namaa wajjin nyaachuu keessatti) Jaamaa irra rakkinni hin jiru. Naafa (hokkolaa) irras rakkinni hin jiru. Dhukkubsataa irras rakkinni hin jiru. Isin irrattiis mana keessan irraa, yookiin manneen abbootii keessanii irraa, yookiin manneen haadholii keessanii irraa, yookiin manneen obboleeyyan keessan dhiiraa irraa, yookiin manneen obboleettiwwan keessanii irraa, yookiin manneen wasiila (abbeeraawwan) keessanii irraa, yookiin manneen adaadota keessanii irraas, yookiin manneen eessumman keessanii irraas yookiin manneen haboowwan (aaddee) keessanii irraa, yookiin waan furtuun isaa harka keessan jiru irraa, yookiin (mana) hiriyyaa keessanii irraa nyaachuu keessatti rakkinni isin irra hin jiru. Walii wajjinis ta’ee adda addaan nyaachuu keessatti badiin isin irra hin jiraatu.” (Annuur: 61).

Daa’immaniifi khaadimtoota akka isaan mana hirriba abbaafi haadhaa yeroo hirriba isaanii eeyyamaan malee hin seenne ajajuu: yeroon kunis salaata subhiitiin dura, yeroo guyyaa boqonnaaf rafamuufi booda salaata Ishaa’iiti. Kunis kan inni dhorgamuuf akka ijji isaanii waan ilaaluu hin qabne irra hin buuneefi. Odoo yeroo biraa akka tasaa arganii ni dhiifama; sababni isaas isaan warra olii gadi deemanuudha dhorguun isaanii hin mijaa’u. Rabbiin ol ta'e ni jedhe:

{ يا آيها الذين آمنوا ليستأذنكم الذين لم يبلغوا الحلم منكم ثلاث مرات من قبل صلاة الفجر وحين تضعون ثيابكم من الظهيرة ومن بعد صلاة العشاء ثلاث عورات لكم ليس عليكم ولا عليهم جناح بعدهن طوافون عليكم بعضكم على بعض كذلك يبين الله لكم الآيات والله عليم حكيم } سورة النور الآية 58 .

“Yaa warra amantan! Isaan (gabroonni) mirgi keessan dhuunfattee fi isin irraa isaan umrii saalfii (gaa’ilaa) hin ga’in yeroo sadi hayyama isin haa gaafatanu: salaata fajrii dura, yeroo walakkaa guyyaa ho’aaf uffata keessan baafattanii fi salaata ishaa’ii booda. Yeroo sadi kan isin qullaa baatanii dha. Isaan kanaan ala gariin keessan garii irra yoo naanna’an, isin irras ta’ee isaan irra diliin hin jiraatu. Akka kanatti Rabbiin keeyyattoota (Isaa) isiniif addeessa. Allaahn beekaa, ogeessa.” (Annuur: 58).

## Mana nama biraa keessa eeyyama isaatiin ala ilaaluun hin ta’u:

Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “namni mana ummata wahii keessa eeyyama isaaniitiin ala ilaalee ija isaa baasan gumaas ta’ee kafaltiin isaaf hin jiru.” Ahmadtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami’iin keessas ni jira.

Dubartii ishee hiikamtee iddaa lakkoowwattu mana ishee irraa yeroo iddaa san keessa baasuu dhiisuufi isheenis bahuu dhiisuu qabdi. Rabbiin ol ta'e ni jedhe:

{يا أيها النبي إذا طلقتم النساء فطلقوهن لعدتهن وأحصوا العدة واتقوا الله ربكم لا تخرجوهن من بيوتهن ولا يخرجن إلا أن يأتين بفاحشة مبينة وتلك حدود الله

ومن يتعد حدود الله فقد ظلم نفسه لا تدري لعل الله يحدث بعد ذلك أمرا } سورة الطلاق الآية .

“ Yaa Nabiyyichaa! Yeroo dubartoota hiiktan, 'Iddaa' isaaniitiin isaan hiikaa. 'Iddaass' lakkaa'aa. Rabbii Gooftaa keessan ta'es sodaadhaa. Yoo gocha fokkataa ifa ta'een dhufan malee manneen isaanii irraa isaan hin baasinaa; isaanis hin ba'in. Sun daangaawwan Rabbiiti. Namni daangaawwan Rabbii tare, dhugumatti inni lubbuu ofii miidheera. Yoo tasa Rabbiin san booda dhimma haara'a (walitti deebi'uu gidduu keessanitti) uume hin beektu.” (Axxalaaq: 1).

Maslahaa sharii’aa ilaalee abbaan manaa haadha manaa ishee finciltuu taateen mana keessattis ta’ee manaan alatti ooduun ni eeyyamama. Mana keessatti ittiin ooduun ragaan isaa jecha Rabbii ol ta’eeti:

{ واهجروهن في المضاجع } سورة النساء الآية 34

“ciisa keessatti isheedhaan oodaa.” (Annisaa’i: 34).

Manaan alatti ittiin ooduun immoo kan Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم dubartoota isaaniitiin oodanii manneen isaanii keessatti isaan dhiisanii bakka ol fuudhamtuu wahii keessa ji’a tokkoof taa’antu jira. Bukhaariitu gabaase.

## Kophaa isaa mana keessa hin bulu

Abdullaah bin Umar irraa odeeffamee رضي الله عنه ni jedhe: Nabiyyiin صلى الله عليه وسلم kophummaa irraa dhorgan; namichi kophaa mana keessa buluu yookiin kophaa isaa imala ba'uu dhorgan. Ahmadtu gabaase. Dhorgaan kun sababni isaa waan mukuufi wanti isa fakkaatu kan akka diinniifi hattuun seenuu, dhukkubni qabuun keessa jiraatuufi. Hiriyaa isaa wajjin jiraachuun diinniifi hattuun isa tuquu irraa deebisa; dhukkubas irraa hir'isa.

## Gubbaa manaa[4] kan wanti akka inni hin kufne isa eegu hin jirre irra rafuu hin qabu.

Kun immoo akka inni hin kufneef gargaara. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: "namni mana ijaarsa kufuu irraa isa dhorgu hin qabne gubbaa rafe dhugumatti waadaan Rabbii isarraa qulqulloofteetti." Abuu Daawudtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira. Sababni kun dhorgameef namni rafu hirriba keessa garagaggala. Yeroo gubbaa manaa hijaaba kufuu irraa nama dhorguufi konkolaachuu irraa isa eegu hin qabnee rafe kufee du'uu danda'a. Yeroo san namni tokkollee du'a isaatiin hin qabamu. Eeguun Rabbiis isarraa qulqulloofti. Yookiin immoo sababa guuttachuu dhiisuu isaatiin eeguun Rabbii akka isarraa deemu sababa ta'eera jechuudha.

---

[4] Gubbaa gamoo (fooqii) kan wanti kufuu isa dhorgu hin jirre irra rafuu dhorgaara.

## Adurreen mana keessaa yeroo bishaan irraa dhugde isa hin najastu

Abdullaah bin Abuu Qataadaah abbaa isaa irraa odeessee رضي الله عنه ni jedhe: abbaan isaa bishaan wuduu wahii isaaf kaa'ame. Adurreen arraba ishee keessa seensifte. Inni isuma irraa wuduu'ate. 'yaa Abuu Qataadaa adurreen arraba keessa seensifteetti' jedhaniin. Innis ni jedhe: Ergamaa Rabbiitii صلى الله عليه وسلم jedhanuun dhaga'e: "adurreen warra manaa irraayi; isheen waan isin irra naannoftuudha." Ahmadtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira. Gabaasa biraatiin immoo "isheen najaasaa miti; isheen waan isinirra naannoftuudha" jedhan. Ahmadtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira.

## Manneen keessatti wal ga'uu

## Gorsa 13ffaa: wal ga'ii waa'een maatii irratti dubbatamuuf yeroo mijeessuu

Rabbiin ol ta'e ni jedhe:

{ وأمرهم شورى بينهم } سورة الشورى الآية 38

“dubbiin isaanii jidduu isaaniitti mariidhaan ta’a.” (Ashuuraa: 38).

Ogga yeroon murtaahaan wahii nama dhuunfaa maatii hundaaf taa’icha wal qixa ta’een bakka isaaf ta’u irratti waa’ee maatii keessaas ta’ee kan alaa isa maatiidhaan walitti rarra’u dubbachuudhaaf mijeeffamuun maatiin sun waliin jiraachuu, wajjin hojjachuufi wal gargaaruu akeeka. Namichi Rabbiin itti gaafatamummaa maatii isarra kaa’e mana isaa keessatti itti gaafatamummaa duraa qabaachuufi abbaa murtii ta’uun beekamaadha. Garuu yeroo warra kaaniif mijeessuun, keessumaayyuu yeroo ilmaan guddatan, sana keessa immoo yaanni isaanii madaala guddaa qabdii amanuun dabalatatti itti gaafatamummaa baachuu irratti leenjii isaaniif ta’a. Fakkeenyi kanaa wantoota hajjii yookiin umraa Ramadaanaatti rarra’uufi kan isa fakkaatan kan akka boqonnaa, firoota dubbisanii firooma fufuuf imala ba’uu, yookiin boqonnaa eeyyamamu fudhachuu, sirna fuudhaafi heerumaa akkasumas sirna cidhaa sirreessuu keessatti, waa’ee aqiiqaa (ilma dhalate irraa qaluu), mana tokko irraa kan biraatti jijjiirrachuu, hojiiwwan

khayrii adda addaa kan akka hiyyeeyyii ganda keessaa lakkaa'uun gargaarsa isaaniif kennuu yookiin nyaata isaaniif erguu isaan maryachiisuudha. Akkasumas akkaataa maatii, rakkoo firoowwanii, akkamitti akka isa furanuufi kkf mari'achuudha.

Bakka kanatti waliin mari'achuun itti akeekuun barbaachisu waliin mariyachuu maatiin ilmaan isaanii waliin taasisanuudha. Rakkoon ilmaan ga'eessa mudatu kophaatti isaan waliin taa'uudhaan malee furmaata hin argatu. Abbaan ilma isaa waliin kophaa bahee waa'ee rakkoo dardaratti rarra'uu, umurii itti gaafatamummaafi ga'eessummaa ittiin mari'ata. Akkasumas haati intala isheetiin kophaa baatee ahkaama sharii'aa isheedhaaf barbaachisu ishee qabachiifti; rakkoo umurii sana keessatti ishee mudatu furuuf ishee gargaarti. Abbaafi haati haasawa akka "…. an yeroon umurii keetiin jiru…. " jechuun qeebaluu keessatti gahee guddaa qaba. Waan akkanaa ifaan haasa'uu dhiisuun isatu hiriyaa badaa kan sababa isaatiin hamaan guddaan uumamu argamu taasisa.

## Gorsa 14ffaa: wal dhabbii maatii ijoollee fuulduratti muldhisuu dhiisuu

Gareen wahii mana keessa falmii wahiitiin malee jiraachuun baay'ee xiqqoodha. Kanaafuu walitti araaramuun gaariidha; gara haqaatti deebi'uun immoo sadarkaa guddaadha. Garuu wanti wal qabachuu manaa jeequ, ijaarsa keessaa kan miidhu wal dhabbii fuuldura

maatiitti mudhisuudha. Sana booda gara garee lamaatti yookiin kan sana caalutti qoodamu; humnis ni diigamti. Kun immoo miidhaa hamilee ilmaaniifi daa'imman irra dhaqqabutti dabalata. Mee haala maatii abbaan ilmaaniin 'haadha keetiin hin dubbatin' jedhuufi haatis 'abbaa keetiin hin dubbatin' jettu xiinxali. Ilmaan yeroo hundaa hamileen isaanii jeeqamee diigama. Cuftinuu cinqii keessa jiraatu.

Wal dhabbii argamsiisuu irraa haa eeggannu. Yeroo argamte immoo ishee dhoksuu haa yaallu. Rabbiin qalbii tokko nuuf gochuu kadhanna.

## Gorsa 15ffaa: nama diiniin isaa hin jaalatamne mana seensisuu dhiisuu

Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: "fakkiin hiriyaa badaa akka nama buufaa buufuuti." Abuu Daawudtu gabaase. Gabaasa Bukhaariitiin immoo "namni sibiila buufu mana kee yookiin uffata kee guba; yookiin foolii badaa irraa argita." Bukhaariitu gabaase. Wallaahii gosa badii hedduun mana guba. Warri badii meeqaafi meeqatu mana seenee waliin diina ta'uu jidduu maatiitti uume; abbaa manaa fi haadha manaa adda baase. Nama haadha manaa abbaa manaa duraa balleesse, akkasumas abbaa manaa haadha manaa duraa balleesse Rabbiin abaareera. Isaan akkasii baay'eetu diinummaa jidduu abbaafi ilmaatti uuman. Sababni sihriin mana keessa kaa'amuuf yookiin hanni mana keessatti uumamuu danda'uuf akkasuma haalli maatii

baduuf namni amantiin isaa hin jaalatamne mana seenuudhaani. Inni akkanaa kun odoma ollaa ta’eeyyuu, dhiiras ta’ee dubartii, warra maqaa jaalalaa mul’ifatan dhiiraaf dubartiis taanaan akka inni mana seenu eeyyamunn hin ta’u.  Gariin namaa iddoo rakkoorra ijjatanutti callisee yeroo balbala irratti isa arge seenuu isaaf eeyyama; kun immoo odoma warra badii ta’uu isaa beekuuyyi. Dubartoonni immoo itti gaafatamummaa isa kanaa guddaa ta’e baatti. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “yaa namootaa! Guyyaa kamtu irra kabajamaadha? Guyyaa kamtu irra kabajamaadha? Guyyaa kamtu irra kabajamaadha?” ‘Guyyaa hajjii guddaatu irra kabajamaadha’ jedhan. Sana Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم khuxbaa isaanii guyyaa sanii kan waan baay’ee of keessatti qabatte san keessatti ni jedhan: “haqqiin keessan kan dubartoota keessan irraa qabdan nama isin jibbitan firaasha keessan irra ijjachiisuu dhiisuufi nama isin jibbitanu mana keessan keessatti eeyyama gochuufii dhiisuudha.” Tirmiziitu gabaase. Inni Sahiih Aljaami’iin keessas ni jira. Yaa dubartii Muslimaa yeroo abbaan manaa keetii yookiin abbaan kee rakkoo beekaniif jecha ollaan wahii mana seenuu dhorgan hin dallanin; nama aqlii qabu murteeffattuu ta’i. Yeroo isheen abbaa keetiifi kan ishee waliin madaalte akka waan inni hin dandeenye isa gaafattu si gootee si biraa deebiti.

Abbaa manaa keetiitiif yeroo mana keessa namni badii wahii isaaf gaaromsan jiraatan gaarii yaaduun, gorsuun sirratti dirqama.

**Kenna:** hanga dandeesseen mana keessatti argamuuf yaali. Abbaan manaa mana keessa jiraachuun wantoota sisirreessa. Akkasumas guddisa ijoolleefi wantoota jiran sirreessuuf qeexuufi hordofuuf isa gargaara. Namoota garii biratti inni bu’uuraa manaa ba’uudha; yeroo bakka dhaqu dhabe gara manaa deebi’a. Kun immoo jalqabuma irraa dogongora. Namni tokko ogga manaa bahuun isaa waan gaarii hojjachuudhaaf ta’eyyuu waliin madaaluu qaba. Yeroo bahiinsi isaa immoo dilii hojjachuuf, yeroo gubuufi addunyaadhaaf dabalata tattaafachuu ta’e kana hir’isuutu isarra jira. Wal qunnamtii bu’aa hin qabne kan bakkee dhaabuu qaba. Ummanni maatii isaaniitiin wal arguu dhiphisanii halkan tapha keessa gurjaa bulan akkaan fokkatan!

Nuti duuba karoora warra diina Rabbii deemuu hin barbaannu. Kun keeyyata xiinxalloon guddaan keessa jirtuudha.

Gaazeexaa warra Bahaa guddaa ta’e kan warra maasuunii Faransaayii keessatti wal gahii bara 1923ALA geggeeffame keessa kan armaan gadiitu jira: “kaayyoon nama dhuunfaafi maatii isaa adda baasuudha. Kanaafuu haala gaarii (akhlaaqa) hundee isheetii buqqiftanii dhabamsiisuu qabdu. Sababni isaas nafsiin hariiroo maatii dhabamsiisuufi gara waan

haraamaa dhihaachuutti dabdi. Sababni kun ta'uuf immoo lubbuun mana bunaatti waan haaraa waliin ta'uudhayyi hordoffii maatii jala turuurra filatti" jedha. [5]

[5] Wanti sheekhni dubbatu kun akkauma waan hojii biyya keenyatti godhamu argeeti. Ummanni keenya baay'een halkan keessa taa'ee odoo jimaa nyaatuu bula. Warreeniifi ilmaan gara galee hin ilaalu. Ummanni hunduu keessumaayyaa ummanni Jimmaafi Harargee dhiifama naaf godhaa malee caatiin nyaatamu kun badiin inni fidaaru waan madaalamuuf hin danda'amneedha; karoora warri Islaamaaf diina ta'an kaa'an keessaa isa jalqabaati. Yeroon baadiyyaa keessa deemee ilaalu dardarri guyyaa hundaa caatii kana qabatanii magaalaa xixiqqoofi bakka gabaan adda addaa dhaabatu deemanii isuma nyaataa oolu. Abbaafi haadha dadhabaa qofatu mana oola. Isaan lamaan immoo homaa jijjiirama fiduu hin danda'an. Ummanni sababa kanaa akka jiruun rakkina keessaa bahuu dadhabe. Dabalata kanaa immoo dardaroonni biyya keenyaa baay'inaan gara Suudaanii deemuun hojii humnaa achii hojjatu. Biyya isaanii keessa taa'anii barnoota sharii'aa fi akkaadaamii barachuu akka xinneenyaatti ilaalu. Sababa kanaa ummanni Muslimaa baay'een yeroo hammaa odoo waa hin baratin hafe. Barumsi immoo sharii'aas ta'ee akkaadaamiin ummata tokkoof dirqama. Boodatti hafummaafi doofummaa keessaa kan nama baasu isa malee hin jiru. Akka nuti kana hundaa hin gooneefi ummanni Islaamaa taa'ee sammuu uumamaatiin xiinxalee akka amantii isaatiifis ta'ee ummata isaatiif hin hojjanneef diinni amantii Islaamaa wantoota armaan olitti dubbanne kan akka caatii, sigaaraa, shiishaa, muuziiqaa, fireendii, kubbaa ilaaluu fi waan dubbatamee hin dhumne nuuf kaa'ani. Kan akkanaa kun immoo ammaa daangaa dabreera. Fakkeenyaaf halkan guutuu kubbaa ilaalaa buluu, kaartaa taphatti sa'aatii gubuu, nashiidaa jedhanii muuziiqaa maqaa nashiidaatiin ba'e dhaggeeffataa sa'aatii gubuu, keessa taraniiyyuu shiishaafi sigaaraa afuufaa buluun kaayyoo diinaa (xalaataa) bakkaan ga'uun isa jalqabaati. Yaa namni sammuu qabdu mee xiqqoo ishee xiinxali. Ani wallaahii khayrii siifi ummata sababa

## Gorsa 16ffaa: haala maatii hordofuu keessatti gadi fageenyaan ilaaluu

Hiriyaan ijoollee keetii eenyunni? Kanaan dura isaaniin wal argitee isaan barteettaa? Maaltu akka borsaa isaanii, hirkoo isaanii jala, firaasha isaaniifi maatii isaani keessa jiru ni beektaa? Ilmaan kee isaanii wajjin maal alaa fidu? Intalli kee eenyuu waliin deemti? Garam deemti?

Abbootiin gariin ilmaan isaa keessa haalli qabiyyeen isaa sirrii hin taane, fiilmiiwwan qullaa, inumaayyuu yeroo tokko tokko waan aarfamu kan akka sigaaraa akka jiru hin beeku. Gariin isaanii akka intalli isaa khaadima waliin gabaa deemtee akka isheen shufeera waliin dhaabattee eegdu ajajjee baallama ishee shayxaana wahii waliin qabdu deemtu, kan biraa hiriyaa ishee waliin taphatu walinn aara dhuguu deemtu hin beeku. Warri ilmaan isaanii akka kanatti gadi dhiisan kun guyyaa guddaa sana jalaa immoo miliquu hin danda'anu. Cinqii guyyaa murtii san jalaa dheessuus hin danda'anu. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: "Rabbiin tiksee hundaa waan isa tiksisiise irraa ni

---

kanaatiin miidhamaaruuf yaadeen dubbadhe. Yaa beektota biyyaa! Yaa daa'iiwwan biyaa! Mee ummata dhukkuba kana hundaan miidhamaaruuf dhaqqabuu yaalaa. Kun dhukkuba kallattii hundaan itti hirmaatanii dardara Islaamaa kana hanguma danda'amellee irraa furanuudha. Yaa nama sammuu Rabbiin siif kenne sammuu keetti fayyadamii karoora diinni siif qofa baase kana irra deemtee kaayyoo diinaa bakkaan gahuuf hin socho'in. Inni karooricha si qofaaf baase malee ofii isaatii itti fayyadamaa hin jiru. والله أعلم.

gaafata. Sana tiksus tiksuu baatus ni gaafatama. Namichinuu maatii isaa irraa ni gaafatama.” Sanadni isaa hasan. Nasaa’iifi Ibn Hibbaantu gabaasan. Inni Sahiih Aljaami’iin keessas ni jira.

Qabxiilee barbaachisan armaan gaditti jiru:

- Eeguun godhamuuf dhoksaadhaan ta’uu qaba.
- Ijoollee gooluu/jeequudhaaf ta’uu hin qabu.
- Ilmoon sun amantii narraa dhabaniin itti dhaga’amuu hin qabu.
- Yeroo gorsu yookiin adabu umurii ijoollee, hanga isaan ga’anuufi sadarkaa dongongoraa eeguu qaba.
- Dogongora hunda gadi fageenyaan qorachuufi hunda ishee qabatanii taa’uu irraa eeggadhu.

Akka namni wahii natti himetti abbaan wahii kompiyuutara badii ilmaan isaa tokko tokkoon itti barreessee kaa’u qaba. Yeroo badiin wahii argame ilmootti nama waamu ergee foldarii dhuunfaa isaa banee badii duraaniitiifi kan ammaa itti dubbisa.

**Ibsa Kanaa**: nuti dhaabbata wahii keessa hin jirru; abbaa jechuun maleykaa badii ilmaanii galmeessuuf ajajamee miti. Abbaan akkana godhu kun dabalata ‘Usuula tarbiyaa Islaamaa’ keessatti haa dubbisu.

Akkasumas faallaa kanaatiin akka abbootiin tasuma waa’ee ilmaanii keessa seenuu didan jiranu nin beeka; ragaan isaan godhatanus ilmaan badiin sun badii ta’uu

yookiin dilichi dilii ta'uu hanga ofii keessa seenee arge badii isaa ofii isaatii argutti namarkaa qeebalee hin fudhatu jedhu. Yaadni jallaan kun filoosoofii warra dhihaa isa jallataa hodhuufi mirga isa badaa guutuu isa gadi dhiisuu kan jedhu irratti gu'uudhaani. Hoosiftuunis salphattee guutuunis waa badde. Ammas warra kana irraa nama na jibba jechuu sodaaf luugama ilmaan isaa tasa gadi dhiisutu jira. Waan fedhe haa hojjatuu jaalala isaa uummachuun qaba jedhu. Gariin isaanii immoo akka deebii dogongora abbaa isaatii wajjin duraan isa qunnameef ta'uutti ilmaan isaa irraa luugama guutuu baasa. Inni ilma isaatii wajjin guutummaan guutuutti faallaa isa sanaa hojjachuu qabaa yaada. Gariin isaanii immoo gadi aantummaan inni dhumaa isaan qabatee 'gurbaafi intala koo dhiisaa dardarummaa isaaniitiin haa qanani'anuu' jedha. Warri akka kanaa kun akka ilmaan isaanii Guyyaa Qiyaamaa kolleettaa huccuu isaatti rarra'anii 'yaa abbaa kiyya maaliif badii irratti na dhiifte?' jedhan yaadee hin beekuu!

## Gorsa 17ffaa: mana keessatti daa'imman irratti xiyyeeffannoo kennuu

Kun immoo roga baay'ee qaba. Isaanis:

Qur'aanaafi seenaa Islaamaa isaan haffazchiisuu: wanti waan abbaan ilmaan isaa Qur'aana sharhii ballaa waliin qaraasisuufi akkaataa hifzii isaaf mijeessuuf walitti qabu irra bareedu addunyaa kana irra hin jiru. Gurbaan xiqqoon tokko suuraa Kahf isa abbaan guyyaa Jumu'aa

yeroo hunda qara’u irraa haffaze. Akkasumas ilmaan hundee aqiidaa Islaamaa kan akka hadiisa “Rabbiin tiksi si tiksaa” jedhu keessatti dhufee barsiisuun, naamuusaafi zikriiwwan sharii’aa kan akka zikrii nyaataafi dhugaatii, kan axxiffuu, salaamtaa gaafachuu, eeyyama gaafachuu barsiisuun baay’ee barbaachisaadha. Wanti seenaa Islaama daa’imatti himuu caalaa isa jijjiiru tokkollee hin jiru.

Seenaa kana irraa tokko seenaa Nuuhiifi waa’ee bishaaniin gaarraqamuu ummata isaa, seenaa Ibraahiim sanama cabsuufi ibidda keessatti darbatamuu isaa, seenaa Muusaa kan inni Fir’awn irraa bilisa ba’eefi Fir’awn bishaaniin nyaatamuu isaa, seenaa Yuunus kan garaa Qurxummii keessaa, seenaa Yuusuf gabaabinaan, Seenaa Nabi Muhammad صلى الله عليه وسلم kan akka ergamiinsaa, godaansa, lola geggeeffame keessaa kanneen akka Badriifi Khandaq, seenaa isaanii kan namicha gaala isaa beelesse waliin ture, seenaa namoota gaggaarii kanneen akka Umar bin Alkhaxxaab dubartittii ilmaan ishee godoo keessatti beelaatee waliin ta’e, seenaa warra boolla keessatti naqamanii gubamanii (Al-ukhduud), seenaa warra ashaakiltii suuraa ‘Nuun’ keessa jiru, seenaa warra holqaa sadaniifi kan biroollee baay’ee gaggaariitu jiru. Cuunfamee ibsamee hubannoo hanga ta’ee waliin dhiheeffama. Kun immoo seenaa baay’ee kan aqiidaa faallessitu, kijiboota adda addaa yookiin kan matuma isheetiifuu sodaachiftuu taatee

qabatama ijoollee balleessituufi luqnummaafi sodaa isaan dhaalchiftu irraa of nu geessifti.

Ilmaan namuma fedhe cufa waliin deemuu irraa bareechii eeggadhu: sana booda jechooleefi haala badaadhaan gara manaa deebi'u. Kanarra gaariin ilmaan firaafi ollaa irraa gaariin filatamee waamamee mana keessatti waliin taphatu.

Tapha ijoollee ishee kaayyoo qabdu irratti xiyyeeffachuu: mana ijoolleen keessatti taphattu dhuunfaatti qopheessuu yookiin kuusaa dhuunfaa uumuu akka ijoolleen achi keessatti tapha isaaniitti sagantaa baafatanii tapha sharii'aa faallessu kan akka muuziiqaa, fannifama (masqalaa) fi ajjeefamuu of keessaa qabu irraa fagaatan gochuudha.

Hojii yeroo boqonnaatiif isaanii ta'u kan akka ogummaa mukaa, elektirooniksii, makaaniksiifi tapha koompiyuutaraa eeyyamamaa isaaniif kopheessuun gaariidha. Carraa kanaan wal qabsiisuudhaan garii kaaseettoota kompiyuutaraa kan duudaa ta'e footoo dubartoota haala akkaan fokkataa ta'een fidu yookiin tapha isa keessa masqalli jiru kan fidu akkaan badaa ta'uu isaa ibsuun fedha. Namni tokko akkana jedhee dubbate: 'taphni wahii tokko kompiyuutara waliin qumaara taphachuudha; namichi taphatu footoo dubartoota afurii irraa kan koompiitara irratti mul'attu keessaa filata. Yeroo inni sana mo'atee milkaa'e badhaasa isaatiif kan sana irra badaa taatetu dhuftiif'

Ciisa keessatti dhiiraafi dubartii adda baasuu: kun garaagarummaa dabaree manni diinii qabuufi warri diiniitti hin dhimmine ittiin beekamuudha.

Ijoolleen taphachuufi ofitti qabuu: Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ijoollee ni taphachiisu, mataa isaanii haxaahu turan. Yeroo isaan waamanullee isaan mararfatu. Isa irra xiqqoo ta'eef firii isa jalqabaa kenna. Garii isaanii immoo of biratti uddeellata. Kan armaan gadii fakkeenya lama kan isaan Hasaniifi Huseeniin taphachiisaniidha:

Abuu Hurayraa irraa odeeffamee رضي الله عنه ni jedhe: "Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم arraba isaanii Hasan bin Aliyyiitiif gadi baasu turan. Daa'imni diimina arrabaa isaanii argee itti ariifata ture." Abushaykhitu Akhlaaqa Nabiyyii صلى الله عليه وسلم keessatti gabaase. Inni Silsilaa Sahiihaa keessas ni jira.

Ya'alaa bin Murraa irraa odeeffamee رضي الله عنه ni jedhe: Ergamaa Rabbii صلى الله عليه وسلم wajjin baanee gara nyaata wahiitti waamamne. Ogga sana Husayn karaa keessa taphata ture. Nabiyyiin صلى الله عليه وسلم fuuldura ummataatti ariifatanii harka isaanii diriirsinaan gurbaan asiifi achi baqachuu eegale. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم isa koflisiisaa isa qabanii harka isaanii tokko jalee lafee areedaa godhanii kaan gubbaa mataa isaa qabanii

isa dhungatan. Bukhaariitu Adab Almufradiin keessatti gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira.

## Gorsa 18ffaa: yeroo hirribaafi nyaataa murannoon sirna qabsiisuu

Manneen gariin haalli ishee akka hoteelaati. Warri keessa jiraatan wal beekuutti hin dhihaatanu. Kan isaan wal qunnamanuu xiqqoodha.

Ilmaan gariin yeroo fedhan nyaatu yeroo fedhan rafu. Kun immoo gurjaa, waqtii gubuufi nyaata nyaata irratti nyaachuudhaaf sababa ta'a. Sagantaa malee jiraachuun kun immoo hariiroon cituu, qabsoon hedduufi yeroon baduuf sababa ta'a. Heera eeguunis lubbuu namaa keessaa badaa deema. Warra rakkoo qabuuf dhiifama godhamuun ni danda'ama. Barattoonni dhiiras ta'anii dubartoonni yeroon isaan itti mana barumsaafi yuunivarsitii irraa bahan waldhabuu danda'a. Hojjattoonni, hojjataan dhuunfaafi warri bakka isaanii irra hojjatan wal qixaa miti. Garuu haalli kun bakka hunda hin jiru. Maatiin tokko nyaata irratti wal ga'ee nyaachuu, yeroo sanatti fayyadamuun haala walii hubachuufi marii gaarii geggeessuu irra wanti mi'aahu hin jiru. Abbaan manaa baallama yeroo gara manaa deebi'anfi yeroo bahan eeyyama gaafachuu eeguun dirqama. Keessumaayyuu daa'imman xixiqqoo irratti kana eeguun dirqama ta'a.

## Gorsa 19ffaa: hojii dubartootaa kan manaan alaa

Sharii'aan Islaamaa gariin isaa garii guuta. Rabbiin ogga dubartootaan "manneen keessan keessa taa'aa" jedhee ajaju nama isaan sooru kan akka abbaa manaafi abbaa irratti isaan masruufuu dirqama godhe. Akka seera bu'uuraatti dubartiin dhimmaaf malee manaa baatee bakkee hin hojjattu. Muusaan yeroma ilmaan durbaa lamaan namicha gaarii san kan isaan hoolota isaanii bishaan irraa qabanii eegan argu ni gaafate: "Maali haalli keessan?" isaaniin jedhe. Isaanis "Nuti hanga tiksiteen obaasanii geeffatanitti hin obaafnu. Abbaan keenyas jaarsa guddaa dha" jedhan." (Alqasas: 23). Achumaan sababa hoolota obaasuuf bahan sana rakkoo himatan. Innis itti gaafatamaan isaanii obaasuu hin danda'u kan jedhu ture. Achumaan akkuma haalli eeyyameen bakkee kana hojjachuu irraa bilisa ta'uuf

{ قالت إحداهما يا أبت استأجره إن خير من استأجرت القوي الأمين} القصص الآية 26

"Tokkoon Isaan lamaaniis "Yaa abbaa kiyya! Isa nuuf ramadi; Dhugumatti, irra caalaan namoota ati ramadduu isa jabaa, amanamaa dha" jette. " (Alqasas: 26).

Dubartittiin kun dubbii isheetiin akka mana isheetti deebitee bakkee hojjachuudhaan waan ishee mudatu irraa of tiksuu feetu ibsite.

Yeroo kaafiroonni bara kana keessa booda lola addunyaa lamaaniitii hanqina dhiiraa bakka buusuuf jecha dubartoonni hojjachuutti haajoman waan lolli onsite deebisanii ijaaruun haalli isaa rakkisaa ta'e. Sun immoo karoora Yahuudaa kan dubartoota bilisa baasuu jedhuun walirra bu'e. Kun immoo maqaa haqa ishee lallabuutiin ishee balleessuuf, akkasumas hawaasa guutuu balleessuuf maqaa kana fayyadamanii dubartoota hojiitti baasan.

Wanti hojiidhaaf dubartoota bakkeetti baasuuf kakaasu xiqqoo ta'ullee, Muslimni fira isaa tiksee isaan soora ta'uyyuu sochiin dubartoota bilisoomsina jedhu ho'ee akka isheen bakkee baatu waamuu bira ga'e. Kana irraa ka'uunis akka waraqaan ragaa isaan qaban duwwaa hin hafneef hojiitti waamuun jalqabame. Kana malee Muslimni dhimma dubartii haala bal'aa kanaan hojiidhaaf bakkeetti baasu hin qabu. Ragaan kanaa immoo dubartootaaf sagantaan baay'een banamuu waliin dhiiroleen baay'een hojii malee jiraachuudha.

Wanti nuti 'haala bal'aa kanaan' jenneef bakki dubartiin itti haajomamtu akka barsiisuu, dhukkubsachiisuu, wallaanuu (doktoora taate yaaluu) ulaagaa sharii'aa eeganii hojjachuutti ammas haajaa bal'aatu jira. Sababni nuti dursa kana irratti haasofneef dubartoota kan dhimma wahiitiin malee yeroo garii mindaa xiqqoodhaan hojiif bahan waan argineefi. Sababni isaas isaan yoo dhimma hin qabnellee, bakkuma isaaniin hin

malle ta'us hojiif bahuun dirqama jedhanii yaadu. Kanaan fitnaan guddaan uumame.

Garaagarummaan jidduu seera Islaamaa waa'ee hojii dubartii ilaalchisee jiruufi kan warra sekkulaarizimii, Islaamni akka bu'uuraatti kan inni ilaalu "Manneen keessan keessa taa'aa" kan jedhuudha. Bahuun immoo yoo dhimmaaf ta'eedha. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: "dhimma keessaniif bahuun isiniif eeyyamameera." Adeemsi sekkulaarizmii jedhamu immoo haala kam keessattuu manaa bahuuyyi akka bu'uuraatti ilaala.

Haasaa keessatti haqa dubbachuun waan dirqama ta'eef ni jenna: 'dalagaan dubartii dhimmaaf ta'uun ni mala. Fakkeenyaaf yeroo dubartiin abbaan manaa duunaan, abbaan ishee dadhabnaan yookiin kkfniin maatii qallabdi ta'e kun haajaa ta'uun beekamaadha. Inumaayyuu biyya garii keessatti waan hawaasni Muslimaa seera Islaamaa irratti hin ijaaramneef dubartiin masruufa mana keessaa abbaa manaa waliin cufuuf jecha hojiitti dirqamti. Dhiirris ishee hojiitti ramadamte malee hin dubbatatu. Gariin immoo hojjachuu warra isaa irratti ulaagaa godhee keeyyata.'

Akka walii galaatti hojiin dubartii dhimmaaf yookiin karoora Islaamaa kan akka sagantaa barnootaa keessatti gara Rabbiitti nama waamuutiif yookiin kan ilmaan hin qabne yoo taate maatiif mijeessuuf kan hojjattu ta'uun ni mala.

## Miidhaa dubartoonni bakkee hojjachuun qabu

Wantoonni sharii'aan dhorge baay'een kan akka dhiiraan wal makachuu, isaaniin wal baruu, kophaa ittiin bahuu, shittoo dibatanii isaan bira deemuu, faaya isaanii ormatti agarsiisuutu argama. Dhumti kana hundaa immoo badii isa fokkisaa sagaagalummaa ta'uutu mala.

Abbaa manaatiif haqa isaa guutuu dhabuu, waa'ee maatii duubatti dhiisuufi haqa ilmaanii hir'isuu faantu argama. Kun immoo mata duree keenya isa jalqabaati.

Dhiirri dhimma jireenyaatiin daabbataa ta'uu wallaaluun garii dubartootaa keessatti uumamuutu dhufa. Fakkeenyaaf mee dubartii waraqaa ragaa kan ittiin eebbifamte abbaa manaatiin qixxee qabdu yookiin isaa ol qabdu –kun mataa isaatiin aybii miti- kan mindaa isaa oliitiin hojjattu dubartiin kun akka abbaa manaa isheetti haajomtu dhugumaan itti ni dhaga'amaa? Abbaa manaatiif ajajamuun ishee biratti guutuu ta'ee ni argamaa? Moo of ga'umsi itti dhaga'amnaan rakkoo baay'ee kan ijaarsa maatii bu'uuruma isaatii urgufuuf sababa ta'a. Kun immoo nama Rabbiin toltuu isaaf yaade malee kan biraa irratti ni argama. Kun rakkoo dubartii hojiitti ramadamte sooruuti. Maatii manaa sooruun yoomuu waan dhaabbatuu miti.

Qaama toluu dhabuu, hamileefi hariiroon dhiigaa dadhabuudha. Kun immoo uumama dubartii waliin hin deemu.

Booda bu’aafi miidhaa dalagaa dubartii kana ariitiin hanga ta’e dubbannee ni jenna: Rabbiin sodaachuu, dubbichi madaala sharii’aatiin madaaluu, haala dubartiidhaaf isa keessa hojiif bahuun eeyyamamu kan hin eeyyamamne irraa adda baasanii baruufi agartuun keenya karaa deemuu akka addunyaan hin jaamsine gochuu irraa hafiinsi hin jiru. Dhaamsi nuti dubartii Muslimaatiif dhaamnu sodaa Rabbii, yeroo abbaan manaa bu’aa isheetiif, bu’aa mana isaaniitiif jecha akka hojii dhiiftu ajaje ittiin buluudha. Abbaan manaas immoo adeemsa akka haaloo ba’annaa wahii dhiisuufi qabeenya haadha manaa isaa haqaan malee nyaachuu dhiisuu dhaamna.

## Gora 20[ffaa]: Iccitii manaa tiksuu

Kun wantoota baay’ee of keessatti qabata. Isaanis:

1. Iccitii wal qunnamtii saalaa facaasuu dhiisuu,
2. Wal dhabbii warraafi abbaa manaa facaasuu dhiisuu,
3. Waan dhuunfaa isa mul’isuun miidhaa mana irratti yookiin tokkoon isaanii irratti fidu xiixuu dhiisuudha.

Gaaffiin inni duraa ragaan haraama ta’uu isaa jecha Ergamaa Rabbiiti صلى الله عليه وسلم: “namni sadarkaan isaa Rabbiin biratti Guyyaa Qiyaamaa irra hamaa dhiira gara niitii isaa dhaqqabee isheenis gara isaa dhaqqabdee sana booda iccitii ishee facaasuudha.” Muslimtu gabaase.

Dhaqqabuutti kan fedhame waliin ciisuu yookiin wal qunnamtii saalaatiin wal bira ga’uudha.

Ammas ragaa haraama ta’uu isaa akeeku irraa kan biraa hadiisa Asmaa’a bint Yaziid: isheen Ergamaa Rabbii صلى الله عليه وسلم bira turte. Dhiiroleefi dubartiin taa’anii turan. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “akka tasaa dhiirri waan niitii isaa waliin hojjatu himu yookiin dubartiin waan dhirsa ishee waliin hojjatte himtu jiraachuutu mala.” Namoonni ni callisan. Nan jedhe: ‘yaa Ergamaa Rabbii! Wallaahii! Dubartoonni ni hojjatu; dhiirris ni godhu.’ Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “kana hin godhinaa. Sun fakkii shayxaana dhiiraa shayxaana dubartii karaa irratti argee namootaa ilaaluu ishee irra bu’eeti.” Ahmadtu gabaase. Gabaasa Abuu Daawudiin immoo “isin keessaa sila namni yeroo haadha manaa isaa bira ga’ee hulaa isaa cufatee girdoo isaa gadi dhiifatee girdoo Rabbiitiin gaaddiddeeffatu ni jiraa?” jedhaniin. Sahaabonnis ‘eeyyeen’ jedhan. Achumaan Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم “sana booda taa’ee waan akkanaan hojjadhe, waan akkanaan hojjadhe” ni jedhaa jennaan callisan. Ergasii dubartootatti gara galanii “isin keessaa namni dubbatu jiraa?” jedhan. Isaanis ni callisan. Shamarreen Ka’ab tokko jilba ishee irra jilbeenfattee akka ishee arganii haasawa ishees dhagahanuuf gara Ergamaa Rabbiitti صلى الله عليه وسلم ol dheerattee “dhiironnis ni

haasawu; dubartoonnis ni haasawu” jette. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “fakkeenyi isa kanaa maal akka ta’e ni beektuu? Fakkeenyi isa kanaa akka shayxaana dhaltuu kormaan karaa keessatti wal qunnamtee odoo namni ilaaluu dhimma isaa raawwateeti (wal qunnamtii saalaa raawwataniiti).” Abuu Daawudtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami’iin keessas ni jira.

Wanti lammaffaa immoo wal dhabbii dhirsaafi niitii manaan alatti deemanii facaasuudha. Inni kun yeroo baay’ee rakkoo kanatti guduunfaa dabala. Qaamni alaa tokko wal dhabbii dhirsaafi niitii jidduu seenuun yeroo baay’ee goggogina caalu dabala. Furmaanni sana booda nama isaanitti irra dhihoo ta’e lama jidduu isaaniitti erguudhaan ta’a. Kun immoo yeroo furmaanni kallattii mijaa’uu dide malee itti hin dhufamu. Yeroo furmaanni kallattii mijaa’uu dide akka Rabbiin nu ajaje hojjanna:

{ فابعثوا حكماً من أهله وحكماً من أهلها إن يريدا إصلاحاً يوفق الله بينهما}

سورة النساء الآية 35.

“Yoo gidduu isaan lamaaniitti waldhabbii beektan araarsaa tokko warra isaa irraa, araarsaa tokko immoo warra ishee irraa ergaa. Yoo isaan lamaan araara (walii galuu) fedhan, Rabbiin gidduu isaan lamaaniitti walii galtee uuma.” (Annisaa’i: 35).

Inni sadaffaa immoo mana sana guutuu midhuu yookiin miseensa tokko miidhuudha. Innis waan dhuunfaa isaa

ta’e facaasuudhaani. Inni kun hin eeyyamamu. Sababni isaas waan jecha Ergamaa Rabbii صلى الله عليه وسلم kan “ofii jalqabanii miidhuun hin jiru; gumaa bahachuu keessattis miidhuun hin jiru” jedhu keessa seena. Ahmadtu gabaase. Inni Silsilaa Sahiihaa keessas ni jira. Fakkeenyi kanaa tokko waan tafsiira jecha Rabbii itti aanu keessatti dhufeedha:

{ضرب الله مثلاً للذين كفروا امرأت نوح وامرأت لوط كانتا تحت عبدين من عبادنا صالحين فخانتاهما } التحريم الآية10

“Rabbiin isaan kafaraniif niitii Nuuhii fi niitii Luux fakkeenya godhe. Gabroota keenya gaggaarii gidduu gabroota lama jala turanii isaan ganan.” (Attahriim: 10).

Ibn Kasiir tafsiira aayata kanaa keessatti waan armaan gadii dubbateera: “niitiin Nuuh iccitii isaa hubatteeti yeroo namni wahii Nuuhii waliin amane warra matootii jallinaa ummata Nuuhiitti himti. Niitiin Luux immoo yeroo Luux keessummaa wahii keessummeesse warra magaalaa kan waan hamtuu hojjatanutti himti.” Wanta hamtuutti kan fedhame akka isaan dhufanii liwaaxii (dhiirri dhiiraan wal qunnamuu) raawwatanuuf.

## Haala mana keessaa

### Gorsa 21ffaa: haala waliif laafuu mana keessatti babal'isuu

Aa'ishaa irraa odeeffamee رضي الله عنها ni jette: Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: "Rabbiin yeroo maatii wahiitiif khayrii fedhe waliif laafuu isaan irra seensisa." Ahmadtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira. Gabaasa biraatiin immoo "Rabbiin yeroo maatii wahii jaalate waliif laafuu isaan irra seensisa." Ibn Abuddun-yaatu gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira. Kana jechuun gariin isaanii gariidhaaf kan laafuufi yaadu ta'a jechuudha. Kun immoo sababa milkuu mana keessaa uumuudha. Waliif laafuun jidduu abbaa manaafi haadha manaatti, ilmaanii waliin akkaan bu'a qabeessa. Bu'aa wal cinquun kamuu hin fidne fida. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: "Rabbiin waliif laafuu ni jaalata. Waan (mindaa) wal cinquufi kan isaan ala jiru irratti hin kennineyyi waliif laafuu irratti kenna." Muslimtu gabaase.

### Gorsa 22ffaa: maatiin hojii mana keessaa irratti wal gargaaruu

Dhiiroleen hojii mana keessaa irraa ni nuffu. Gariin isaanii immoo khidmaa maatii isaanii keessa seenuun waan sadarkaa isaa hir'isu ta'uu yaada.

Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم immoo ‘uffata isaanii ni hodhu; kophee isaaniis ni hidhu; waan dhiiroleen mana isaanii keessatti hojjatan ni hojjatu.’ Ahmadtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami’iin keessas ni jira. Kana Aa’ishaa niitii isaaniituu yeroo waan Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ogga mana keessa jiranu hojjatan irraa gaafatamtu waan ofii isheetii argite dubbatte. Gabaasa biraatiin immoo “namuma akka namoota biraati; uffata isaanii qulqulleessu, re’ee isaanii ilmu; lubbuu isaanii tajaajilu” jette. Ahmadtu gabaase. Inni Silsilaa Sahiihaa keessas ni jira. Ammas Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم mana isaanii keessatti maal akka hojjatan irraa gaafatamtee “khidmaa maatii keessa turu; yeroo salaanni geesse immoo salaataaf bahu” jette. Bukhaariitu gabaase.

Nuti yeroo kana hojjanne har’as bu’aa baay’ee arganna

1. Ergamaa Rabbiitti صلى الله عليه وسلم hidhanneerra.
2. Maatii keenya ni gargaarra.
3. Of gadi qabuufi boonuu dhiisuun nutti dhaga’ama.

Dhiiroleen gariin haadha manaa isaa odoo distiin ibidda irra jiruu ariitiin akka nyaata fiddu gaafata. Daa’imni immoo harma barbaachaaf iyya; inni daa’ima hin qabu nyaatas taa’ee takka hin eeggatu. Hadiisonni dabran kun yaadannoofi gorsa nuuf haa ta’u.

## Gorsa 23ffaa: maatii mararfachuufi waliin taphachuu

Haadha manaafi ilmaan mararfachuun sababa mana keessatti milkuu guddaa fi wal bariinsa fiduudha. Kanaafuu Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم Jaabiriin akka inni bikraa fuudha gorsan. Akkana jedhanii itti kaasan “sila bikraa kan ishee taphachiiftee isheenis si taphachiiftu akkasumas ishee koflisiiftee isheenis si koflisiiftu hin fuutu turee” jjedhaniin. Bukhaariifi Muslimtu gabaasan. Ammas Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “wanti hundinuu yoo zikriin Rabbii keessa hin jirre inni tapha; garuu odoo gurbaan niitii isaa waliin taphatu odoo hafuu” Nasaa’iitu gabaase. Inni Sahiih Aljaami’iin keessas ni jira. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم niitii isaa Aa’ishaa akkamitti akka mararfatuufi waliin dhiqatu beekamaadha. Aa’ishaan ni jette: “aniifi Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم meeshaa bishaanii tokkicha jidduu kiyyaafi isaanii jiru irraa dhiqataa hanga ani ‘naaf hambisi! Naaf hambisi’ jedhu tokko natti sardan ture. Nu lamaanuu janaabaa turre” jette. Muslimtu gabaase.

Akka isaan daa’imman itti mararfatan immoo dubbatamuu irrayyuu beekamaadha. Yeroo baay’ee akkuma dubbatamee tare Hasaniifi Huseeniin mararfatanii taphachiisu ture. Sababni daa’imman imala irraa dhufuu Ergamaa Rabbii صلى الله عليه وسلم jaalatanuufi

isaan simachuuf ariifatanu kana ta’uun ni mala. Hadiisa sahiiha keessatti akka dhufetti Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم yeroo imala irraa galan daa’imman fira isaaniitiin simatamu turan. Muslimtu gabaase. Akka Abdullaah bin Ja’afar jedhetti immoo ofitti isaan qabu turan: “Nabiyyiin صلى الله عليه وسلم yeroo imala irraa deebi’an nuun simatamu turan. Anaan, Hasaniifi Huseeniin simatamu turan. Hanga Madiinaan seennutti tokkoon keenya fuulduratti kaan immoo duubatti baatu turan.” Muslimtu gabaase.

Mee kanaafi garii manneen gaddituu kan qoosaan dhugaa, wal mararfachuufi rahmata walii godhuun keessa hin jirre waliin madaali. Namni ijoollee dhungachuun kabajaa abbaa hir’isa jechuu yaade hadiisa kana haa qara’u. Abuu Hurayraa irraa odeeffamee رضي الله عنه ni jedhe: odoo Aqra’i bin Haabis Attamiimiin isaan bira taa’aa jiruu Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم Hasan bin Aliyyi dhungatan. Aqra’i ni jedhe: ‘ani ilmaan kudhanin qabaa tokkoon isaaniiyyuu dhungadhee hin beeku.’ Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم gara isaa ilaalanii sana booda jedhan: “namni hin mararfatin hin mararfatamu.” Bukhaariitu gabaase.

## Gorsa 24ffaa: mana keessatti haala fokkisaa dhorguu

Namni dhuunfaa mana keessa jiru kamuu haala sirrii hin taane kan akka kijibaa, hamii, walitti naqaa yookiin kkf hin dhabu. Haala badaa akkanaa kana immoo dhorguun dirqama. Namoonni gariin qaama isaa adabuu qofatu waan akkanaatiif wallaansa jedhanii yaadu. Kan armaan gadii keessa immoo hadiisa sahiiha mataduree kana keessatti leenjiif ta'utu jira. Aa'ishaa irraa odeeffamee رضي الله عنها ni jette: "Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم yeroo maatii isaanii irraa nama kijiba kijibe argan hanga inni tawbatutti irra gara galuu hin dhiisanu." Ahmadtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira.

Hadiisa kana irraa kan nuti hubannu waan akkanaa keessatti namarraa gara galuun, ittiin haasa'uu dhiisuudhaan ooduuniifi irraa mil'achuun adabbii honga geessuu ta'uu hubanna. Inumaa yeroo tokko tokko jijjiirama fiduu irratti kan qaamaa caaluu danda'a. Warri ilmaan mana keessatti leenjisan haa xiinxalanu.

## Gorsa 25ffaa: alangaa bakka maatiin argan fannisaa

Adabbii ifa galchanii dubbachuun gosa gorsaa ol aanaadha. Sababa kanaa alangaa yookiin ulee mana keessa fannisuun dhufe. Gabaasa biraa keessatti immoo Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: "alangaa bakka warri manaa argan irra fannisaa; inni isaan

adabuuf irra filatamaadha.” Axxabraaniitu gabaase. Inni Silsilaa Sahiihaa keessas ni jira.

Waan ittiin adaban fannisanii agarsiisuun warra niyyaa badaa qabu akka isaan waa isaan tuquu sodaatanii hojii badaa hin hojjanne dhorga. Naamuusaafi haala gaarii filatamaa qabaachuuttis ni kakaasa. Ibn Al-ambaariin ni jedhe: “ittiin rukutuu fedhee miti. Sababni isaas nama tokkollee itti hin ajajne. Kan itti fedhame adabbii kee isaanirraa hin kaasin jechuudha.” Fayd Alqadiir kan Manaawii ilaali.

Rukutuun isa jalqabaa yoomuu hin ta’u. Yoo wantoonni ittiin adabanu dhume malee gara rukuttaa hin dabamu. Yookiin immoo Rabbiin buluutti ajajuun booda. Rabbiin ol ta’e ni jedhe:

{ واللاتي تخافون نشوزهن فعظوهن واهجرهن في المضاجع واضربوهن } النساء الآية 34

“Isaan finciluu isaanii sodaattan immoo isaan gorsaa; (itti aansun) ciisa keessatti isaaniin oodaa; (dhuma irratti yoo sirraa'uu didan) isaan rukutaa.” (Annisaa’i: 34).

Kun dabareedhaan dhufe. Fakkeenya hadiisa “ilmaan keessan odoo isaan umurii waggaa torbaa jiranuu salaatatti ajajaa; ogga isaan waggaa kudhan ga’an (salaatuu yoo didan) ishee irratti rukutaa.” Abuu Daawudtu gabaase. Irwaa’ii keessas ni jira. Odoo hin barbaachisan rukutuun immoo daangaa dabruudha. Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم dubartii tokko akka

isheen namicha wahii kan ulee gurmuu isaa irraa lafa hin keenye, kan dubartii rukututti heerumuu akka dhiiftu gorsanii turan. Warri guddisa keessatti yaada kaafirootaa fudhatee jedhu yaadni isaa dogongora ifaadha; ragoolee sharii'aas ni faallessa.

**Wantoota mana keessatti dhorgamu**

**Gorsa 26[ffaa]: firri warri muhrima hin taane haadha manaa irra seenuu irraa dhorguu**

**Gorsa 27[ffaa]: yeroo maatiiwwan wal dubbisan dhiiraafi dubartoota adda baasuu**

**Gorsa 28[ffaa]: badii shufeerotaafi khaadimoota mana keessa irratti dammaquu**

**Gorsa 29[ffaa]: dhiira dubartiitti fakkaatu mana keessaa baasaa**

**Gorsa 30[ffaa]: badii (halaaka) televiziyooniin qabus bareechii eeggadhu**

**Gorsa 31[ffaa]: badii bilbilli qabu irraas eeggadhu**

**Gorsa 32[ffaa]: waan mallattoon amantii kaafiraa kufaa ta'e yookiin wantoonni isaan gabbaran keessa jiru mana keessaa baasuu**

**Gorsa 33ffaa: footoo wantoota lubbuu qabanuu mana keessa baasuu**

**Gorsa 34ffaa: mana keessatti waan aarfamu kan akka sigaaraa dhorguu**

**Gorsa 35ffaa: mana keessatti saree hin horsiifatin**

**Gorsa 36ffaa: mana akkaan faayuu irraa fagaadhaa**

## Mana keessaafi ala isaa

## Gorsa 37ffaa: bakka manaafi ijaarsa isaa filachuu gaaromsuu

Muslimni dhugaa mana isaa filachuufi ijaarsa isaa gaaromsuu keessatti waan nama biraa hin eegne eega.

## Bakka filachuu keessatti

Manni jireenyaa masjidatti dhihoo ta'uu qaba. Kana keessa immoo faayidaa gurguddaa hin dhokannetu jira. Azaaniin nama yaadachiisee salaataaf nama dammaksa. Dhiheenyi akka dhiirri jamaa'aa dhaqqabu, dubartoonni immoo qiraatii Qur'aanaafi zikrii warra masjida keessaa takbiiraa jedhanii dhageessu, ijoolleen akka iddoo Qur'aanni haffazamu dhufaniifi kkf mijeessa.

Gamoo isa keessa faasiqoonni (finciltoonni) jiran, jiraattonni achitti walitti qabaman kan isaan kaafiroonni amantiin adda addaa jiraataniifi kkf ta'uu hin qabu.

Mana saaquu dhiisuufi manichis saaqamaa dirree irraa ta'uu dhabuu, yoo akkas ta'eef sitrii adda addaatiifi duppoodhaan of gargaarsifatee haguuga.

## Ijaarsa (design) mana keessatti

Kallattii seensaafi saaloonii taa'ichaa keessatti ajnabii dubbisaaf dhufan dhiiraafi dubartoota adda baasuu, yoo kun hin jiraatin immoo girdoodhaan gargaarsifata.

Fuulleen manaa akka namni mana keessa jiru ollaafi kan karaa dabrutti hin mul'anneef jecha keessumaayyuu

halkan yeroo ifti mana jiru keessatti sitriin itti godhamuu qaba.

Manni fincaanii kallattii qiblaatti deebifamtee ijaaramuu hin qabdu.

Mana ballaa fi hiriyoota baay’ee qabuuf filachuu qaba. Kunis sababa hedduuf ta’a.

Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “Rabbiin faana ni’imaa isaa gabricha isaa irratti arguu jaalata.” Tirmiziitu gabaase.

Ammas Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “waa sadi milkuu irraayi; waa sadi kan biraa immoo salphina irraayi. Kan milkii kun haadha manaa gaarii yeroo ishee argite si gammachiiftuufi yeroo ishee biraa deemtee fagaatte lubuu isheetiifi qabeenya keerratti amantu, geejjiba irra teessee hiriyoota keetti dhaqqabduufi mana bal’aa hiriyaa baay’atu qabaachuudha. Kan goggoginaa immoo haadha manaa ishee argitee si gaddisiiftu, arraba ishee si baachiftuufi yoo isheerraa fagaattee deemte lubbuu isheetiifi qabeenya kee irratti ishee hin amanne, farda geejjibaa deemsa dadhabdu yoo ishee rukutte si dadhabsiifti; yoo dhiifte immoo hiriyoota keetti si hin dhaqqabsiifneefi mana hiriyoota xiqqoo qabaatuudha.” Alhaakimtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami’iin keessas ni jira.

Wantoota fayyaadhaan wal qabatanitti tattaaffachuu kan akka qilleensa ga’aa mana seensisuu, xiyya aduu mana

seensisuufi kkfdha. Inni kuniifi kkf dandeettii qabeenyaa fi mijaa'inni bal'achuu irratti hundaa'a.

## Gorsa 38ffaa: manaan dura ollaa filachuu

Dubbiin kun waan barbaachisaa ta'eef kophaatti baasuu barbaachise. Bara keenya ammaa kana keessa ollaan ollaa isaa irratti jijjiirama dabalataa ni qaba. Kun immoo manneen walitti dhihaachuudhaan, namoonni ijaarsa, appaartaamaafi qindoomina keessatti walitti qabamuudhaani.

Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم wantoota milkii afur dubbatanii ollaa gaarii isa keessatti dubbataniiru. Ammas wantoota goggoginaa afur dubbatanii ollaa badaa isa keessatti dubbataniiru. Abuu Na'iimtu Hilyaa keessatti gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira. Inni dhumaa kun waan akkaan sodaachisaa ta'eef ollaa hamaa irraa Rabbitti maganfatu turan: "yaa Rabbi ani bakka jireenyaa keessatti ollaa hamaa godhachuu irraa sittin maganfadha." Alhaakimtu gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira.

Muslimootas akka isaan kana irraa maganfatan ajajan. Ni jedhan: "bakka jireenyaa keessatti ollaan hamaan jiraachuu irraa Rabbitti maganfadhaa."Bukhaariitu Adab Almufradiin keessatti gabaase. Rakkoo, nama rakkisuu isa irraa burquufi jireenya dhiheenya isaatti gadi lilimu kan ollaan hamaan warraafi abbaa manaa, akkasumas ilmaan irratti fidu dubbachuuf sagantaatu nutti gabaabbata. Garuu hadiisa dabran qabatama

keessatti hojiirra oolchinaan gahaadha. Furmaata hojiidhaan argamsiisuun tokko, waan gariin namoota gaggaarii nama gaariidhaaf ollaa isaaniitii qarshii isaaniitiin mana kireeffatan ta’uutu mala. Kanas kan godhan odoma qarshii isaaniitiin ta’eeyyuu rakkoo ollaa furuudhaafi. Ollaan gaariin qarshiidhaanuu hin madaalamu.

## Gorsa 39ffaa: wantoota turanu gaaromsuufi waan boqonnaaf gargaaran argamsiisuu

Tola Rabbiin bara kana keesssa nutti oole keessaa inni guddaan tokko wantoota boqonnaa ta’anii jireenya salphisuufi yeroo namaaf bal’isantu jiru. Fakkeenyaaf veentileetara, firiijiifi huccuu miiccituu fa’i. Isaan kana hanga dandeettiitiin mana keessatti argamsiisuun hikmaa irraayi. Wantoota gaggaarii bu’a qabeessa ta’aniifi kan guutamunn isaanii homaa hin fayyanne adda baasuun dirqama.

Ammas waan manatti dhimman irraa kan biraa waan miilteefi meeshaa mana keessaa bade sirreessuudha. Namoonni gariin dhimma dhabu. Haati manaa manneen ilbiisonni keessaa haharcaatu, kan tafkiin keessaa u’utaaltu, injiraan foolii badaa baafattuufi ciccitaan ijaarsa manaa gaaraa gadi kukkufu odoo himattuu homaa callisu. Kun immoo milkaa’ina mana keessaa dhabamsiisuun isaa shakkii homaa hin qabu. Rakkoo haadha manaatiifi fayyaa fiduun isaa hin hafu. Namni sammuu qabu kana wallaana.

## Gorsa 40ffaa: fayyaa maatiitiifi nageenya diriirsuu irratti tattaafachuu

Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم yeroo maatii isaanii irraa namni tokko dhukkubsate qul a'uuzuu lamaan isaan irratti qara'anii itti tuttufu turan. Muslimtu gabaase. Yeroo hollachiisaan wahii maatii isaanii qabe akka sukkuummiin bifa shorbaatti dhihaatu hojjatamu ajajnaan hojjatamee ergasii ajajnaan dhugan. Ni jedhu turan: "inni onnee nama gaddee jabeessa; akka tokkoon keessan fuula isaa irraa xurii dhiqatu onnee dhukkubsataa irraa saaqa." Tirmiziitu gabaase. Inni Sahiih Aljaami'iin keessas ni jira.

## Of tiksuufi nageenya raawwatamuu qabu garii isaanii

Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “yeroo dhihe ijoollee keessan qabaa; shayxaanni yeroo sana faffaca’u. yeroo sa’aatiin halkanii takka deeme isaan gadi dhiisaa. Manneenis cufaatii maqaa Rabbii irratti dubbadhaa. Meeshaa keessanis odoma waan akka mukaa irra fiduu ta’eeyyuu cufaatii maqaa Rabbii irratti dubbadhaa. Ifaa keessanis dhaamsaa.” Tirmiziitu gabaase. Inni Sahiih Aljaami’iin keessas ni jira. Gabaasa Muslimiin immoo “hulaa keessan cufaa; meeshaa keessanis haguugaa; ifaa keessanis dhaamsaa; qalqalloo keessanis hidhaa. Shayxaanni hulaa cufamaa hin banu; haguuggiis hin saaqu; qalqalloo hidhamaas hin hiiku. Hantuunni immoo warra manaa irratti mana isaanii gubdi.” Bukhaariitu gabaase. Kana jechuun xiifoo wahii harkiftee deemtee yoo citaa keessa seente ni qabata jechuudha. Ammas Ergamaan Rabbii صلى الله عليه وسلم ni jedhan: “ogga raftan mana keessan keessatti ibidda hin dhiisinaa.” Ahmadtu Musnada keessatti gabaase. Inni Sahiih Aljaami’iin keessas ni jira.

Rabbii guddaatu beeka. Rahmanni Rabbiifi nageenyi Isaa Nabiyyii keenya Muhammadiin, maatii isaaniifi sahaabota isaanii irra haa jiraatu.

